Nguzo za Umra

1. Kuhirimia:

kwa kauli ya Mtume ﷺ: (Hakika matendo yanazingatiwa kwa nia, na hakika ni kwamba kila mtu atapata lile alilonuilia) [Imepokewa na Bukhari.].

2. Kusai baina ya Swafaa na Marwah:

kwa kauli ya Mtume ﷺ: (Fanyeni Sai, kwa kuwa Mwenyezi Mungu Amewafaradhia kusai)[Imepokewa na Ahmad.].

3. Alkaaba:

kwa neno la Mwenyezi Mungu Aliyetukuka: {na waitufu Nyumba ya Zamani} [22: 29]

Wajibu za Umara

1. Kuhirimia kutoka kwenye mahali palipowekewa kuhirimia,

kwa neno lake mtume ﷺ baada ya kutaja sehemu za kuhirimia: (Sehemu hizo zimewekewa watu wa hapo na wasiokuwa watu wa hapo kati ya wale wanaofika hapo miongoni mwa wanaotaka kuhiji au kufanya Umra) [Imepokewa na Bukhari.].

2. Kunyoa au kupunguza,

kwa neno la Mwenyezi Mungu Aliyetukuka: {Mtaingia-mtaingia Msikiti wa Haram mkiwa katika amani apendapo Mwenyezi Mungu, hali ya ya kunyoa vichwa vyenu na kupunguza}[48: 27].

Sunna za Umra

Sizokuwa nguzo na wajibu ni sunna.

- Matanabahisho

1. Mwenye kuacha nguzo moja miongoni mwa nguzo za Umra, ibada yake ya Umra haitatimia mpaka ailete.

2. Mweye kuacha tendo moja la wajibu miongoni mwa wajibu za Umra, itamlazimu achinje mnyama (mbuzi au kondoo, au fungu moja kati ya mafungo saba ya ngombe au ngamia.

3. Mwenye kuacha sunna ya umra haimlazimu chochote, na umra yake ni sahihi.